VIKIPEDIYA

# Nemis tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya



Ushbu maqolaning nomi Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasida (2000- yil) **Nemis tili** deb belgilangan. Uning nomini oʻzgartirish lozim deb hisoblasangiz munozara sahifasida murojaat qoldiring.

| Nemis tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Deutsch, die deutsche Sprache |
| **Mamlakatlar** | Germaniya, Belgiya, Shveytsariya, Luksemburg, ... |
| **Rasmiylik holati** | Germaniya, Belgiya, Shveytsariya, Luksemburg, ... |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 200 million |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hind-Yevropa |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | de |
| **ISO 639-2** | ger (B); deu (T) |
| **ISO 639-3** | deu |

**Nemis tili** (nemicha: *Deutsch*) — Hind-Yevropa tillari oilasidagi german tillari guruhiga mansub til. Idish tiliga yaqin. GFR, Avstriya Respublikasi, Shveysariya Konfederatsiyasi (qisman), Lyuksemburg Gersogligi (qisman), Belgiya Qirolligining rasmiy tili. Rossiya Federatsiyasida, Shim. va Jan. Amerikaning bir kancha mamlakatlarida ham tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 110 million kishidan ortiqrokdir. Nemis tili frank, saks, turing , alemann, bavar singari gʻarbiy german kabilalari shevalari asosida tarkib topgan va quyi nemis, oʻrta nemis va jan. nemis lahjalariga, har bir lahja guruhi esa gʻarbiy va shar-qiy guruhchalarga ajraladi. Nemis tilining taraqqiyot tarixida milliy tilgacha boʻlgan (16-asrgacha) va milliy til (18-asrdan) davrlari farqlanadi; 16—17-asrlar oʻtish davri hisoblanadi. Hozirgi ada-biy til meʼyorlarining shakllanishi asosan 18-asr oxirida tugallanib, bu davrda grammatik tizim va imlo barqarorlashgan.

Hozirgi Nemis tili fonologik tizimida monoftong va diftonglar 45 foizni tashkil etadi (16 unli fonema va 3 diftong); undoshlar tizimi 18 undosh fonema va 2 qorishiq tovushdan iborat. Barcha fonemalar hosil boʻlish oʻrni, usuli va talaffuzi jihatidan oʻzaro farqdanadi, muayyan oʻziga xosliklarga ega. Gramatik qurilishi analitiksintetik xususiyat bilan ajralib turadi. Mas, otlarda jins va kelishik shakllari, asosan, analitik tarzda, son kategoriyasi esa sintetik tarzda ifodalanadi. Bu holat boshqa soʻz turkumlaridagi shakllar ifodasida ham ku-zatiladi. Gapning asosiy turi feʼl markazli ran. Yasama, qoʻshma feʼllardan ifodalangan kesim qismlarining ran tarkibida distant holatda qoʻllanishi Nemis tilining aloqida xususiyati hisoblanadi.

Soʻz yasash vositalari tizimi yaxshi rivojlangan; soʻz qoʻshish bilan ot (asosan, termin) yasalishi keng qoʻllanadi. Lugʻat tarkibida asl nemischa soʻzlar qatori lotin, fransuz, italyan, ingliz va boshqa tillardan oʻzlashgan soʻzlar ham koʻplab uchraydi. Yozuvi lotin grafikasiga asoslangan.

Adabiy Nemis tilining Avstriya va Shveysariyadagi variantlari Germaniyadagi variantidan adabiy tildan turlicha foydalanish va uning lahjalar hamda soʻzlashuv tiliga munosabati nuqtai nazaridan oʻzaro farqdanadi.[1]



Nemis tili, 1929



*Duden Universal Wörterbuch* (lugʻat)

## Manbalar

1. Oʻ zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil

## Havolalar

- Nemischa soʻ zlashgich (http://neise.0rq.in/776-alman-danisiq-kitabcasi)


*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*